XXIV Ўз ЛКЕИ съезди

# ДЕЛЕГАТ ОВОЗИ

МАХСУС СОН



СУРАТДА: Қўнғиротдаги кашшофлар уйининг директори, ҚҚМЖ халқ депутати Бозоргул Қаражонова.

Суратчи: Е. БОТИРОВ.

## ИШЛАЙДИГАН ДАВР КЕЛДИ

Тушликка чиқаётган эдик. Узун йўлакда нуроний бир мўйсафид кўзга кўринди. Бизни тўхтатиб сўради. Муҳарриримизни излаб келган экан.

— Комсомол съездида қатнашаяпти у киши, — изоҳ бердик.

— Бошқа катталаринг борми?

Отахоннинг сўзларидан муҳим гап айтмоқчи эканликларини сездик. Мақсадларини сўрамоқчи бўлиб энди оғиз жуфтлагандик, у кишининг ўзлари гапириб қолдилар:

— Майли, сизларга айтсам ҳам бўлади.

Дастлаб ўзларини таништирдилар: Абдураззоқ Маҳмудов — комсомол ва Улуғ Ватан уруши ветерани, 1909 йилда Тошкент шаҳрида туғилган эканлар. Абдураззоқ отанинг юриш-туришидан, гап-сўзларидан ҳеч ким уларни саксон ёшдан ошган деб ўйламайди. Қадам ташлашлари бардам-бақувват, фикрлари аниқ. Гапирганда ёниб сўзлайдилар.

— Ростини айтсам кейинги вақтларда комсомолнинг обрўйи тушиб кетди, деган мазмунда турли-туман гап-сўзлар бўлаяпти, — дедилар отахон. — Мен бунга асло қўшилмайман. Ахир ўзингиз бир ўйлаб кўринг: Мирзачўлни ўзлаштиришда, улкан нур корхонаси — Фарҳод ГЭСини бунёд этишда, халқимиз орасида чаласаводлиликни тугатишда, қолаверса, хотин-қизларни озодликка чиқаришда ким фаол қатнашди? Комсомол. Улуғ Ватан уруши йилларида немис-фашист газандаларини тор-мор келтиришда комсомолнинг қўшган ҳиссасини ким инкор эта олади? Ҳеч ким. Ҳеч қачон. Агар билсангиз ўша даврларда бизга, комсомол аъзоларига юқоридан бирор бир топшириқ беришдими, уни ҳеч қандай муҳокама қилмасдан ўз муддатида бажарардик. Буни давр талаб қиларди.



Раҳбарларимиз талаб қилишарди. Ўзимизча эркин фикр юритиб ишлолмасдик. Шундай бўлишига қарамай, комсомолнинг обрў-эътибори, мавқеи анча сезиларли эди.

Энди-чи, энди? Энди замон ўзгарди. Раҳбарият ўзгарди. Уларнинг дунёқараши тафаккури давр билан ҳамнафас бўлаётир. Айниқса, қайта қуриш, демократия даври бошлангандан буён булар янада яққол сезила бошланди. Қани энди, йигирма яшар йигит бўлсам. Шунақанги ишлардимки, гарчанд ҳозир қўриқ ер ўзлаштирмасак ҳам, чала саводликни тугатмасак ҳам, кучимни, билимимни, ғайрат-шижоатимни бошқа соҳаларга — ёшлар тарбиясига сафарбар этардим. Комсомол яшаган, яшаяпти, бундан кейин ҳам яшайди. Бунга имоним комил. Мен буни ўзимнинг 60 йиллик комсомоллик фаолиятимдан дилдан ҳис этиб турибман.

Отахоннинг дард-ташвишлари, ўй-қувончлари бир дунё. Уларнинг ҳаммаси комсомол тақдири билан боғланган. Мен билан хайрлашар эканлар, шундай дедилар:

— Болам, комсомолда айни ишлайдиган давр келди-да.

**О. ЗИЕВУДДУНОВ.**

## ИНСОНЛАРДАЙ ЯШАШНИ ИСТАЙМАН

— дейди Сурхондарё вилояти, Денов ноҳияси 17-мактаб ўқувчиси Жамила Ҳамроева.

Ҳаётимиз, турмуш тарзимиз ҳеч бўлмаса оддий бир инсонни қониқтирадиган даражада яхши бўлса эди, ҳар қандай ташкилот, уюшма тўғрисида мулоҳаза қилиб ўтирмаган бўлардим. Болалигимиз, ёшлигимиз кечаётган шу кунларда бошимиз муаммолардан чиқмай қолди. Комсомол бизга бахтиёр ёшликни ато этолмади. Бунга эса турли сабаблар бор.

Мени ташвишлантирадиган ҳолат: кўп бўш вақтларимиз мазмунсиз, бекорчиликка кетаяпти. Бунинг оқибатида ўсмирлар орасида кўп нохуш ҳоллар юзага келмоқда. Қанийди, комсомол иш услубларини янада мукаммаллаштирса, ёшлар учун қизиқарли, ўз ўрнида фойдали ташкилот бўларди.

## «ЭРКИН МИКРОФОН»



**Кутилган эди:** у анча баҳс, мунозараларга бой бўлади. Делегатлар фаол қатнашадилар.

**Аслида-чи!** Съездолди башоратларнинг ҳаммасиям тўғри бўлиб чиқмади. Сайланган делегатларнинг 70 фоизи съезд ишида жуда сусткашлик қилишди. 30 фоиз вакилларининг тортишиб, жон куйдириб мунозараларга чиқуви ўз самарасини бермади. Съезд ишининг бир ёқлама олиб борилишида фақат раёсат айбдор эмасди.

(Давоми 3-бетда).

## КУТГАНДИМ... БЎЛМАЯПТИ

**Алишер МУСОХОНИЙ — Тошкент вилояти делегати:**

— Ўзбекистон ЛКЁИ МҚ биринчи котибининг ҳисобот маърузаси менга унча маъқул бўлмади. Тўғри, маърузада ҳозирги даврга яхши баҳо берилди. Ҳаётимиздаги барча соҳалардаги ютуқ, муаммоларга кенг тўхталди. Комсомолнинг эришган муваффақиятлари, йўл қўйган камчиликлари рўйи-рост айтилди. Аммо, комсомол бундан кейин қандай фаолият кўрсатиши керак? Бу ҳақда таклиф, мулоҳазалар бўлмади, янги фикрлар айтилмади. Энди қилиниши керак бўлган кўп ишлар «қилинди» дейилди. Ўтган съездлардагидек ўртамиёна маъруза бўлди, холос.

— **Тошкент вилояти делегатлари танаффус пайтида матбуот конференцияси ўтказилишини талаб қилдилар. Бунга сабаб нима эди?**

— Чунки съезднинг иш тартиби масалалари бизни қониқтирмади. Ахир бу тўла маънодаги демократик йўлдан бориш эмас-да. Мунозараларга жуда кам вақт ажратилди. Кенг фикрлашув, баҳс, тортишувлар учун вақт чекланган бўлиши керак эмас эди. Яна бир ўйлаб кўриладиган, аслида кечикилган ҳол. Делегатлар узоқ масофалардаги меҳмонхоналарга жойлаштирилган. Кузатишимча, тортишиб, ўз фикрлари учун курашиб, яхши ташаббуслар билан келган делегатлар жуда кам. Аксарияти масалаларга совуққонлик билан қарашяпти. Мен бу съезддан бутунлай бошқа нарсаларни кутгандим... Бўлмаяпти...

* * *

**А. Мусахоний комсомолдан сайланган ССЖИ халқ депутатлари фаолиятига бағишланган ҳисоботни ўқиди. Шунда кўпчилик кутмаган фикр ўртага ташланди. Қўқонлик делегат Бурхон Шерматов шундай деди:**

— Бугун мана шу залда ҳурматли депутатларимиз жиддий ўйлаб кўрсинлар. Таклифим уларнинг ҳаммаси истеъфога чиқишсин. Ва биз ўз съездимизда бу масалани — қайтадан депутат сайлашни ҳал қилайлик?

Бу таклиф аччиқми? Баҳслими? Ўйлаб кўриш керакми? Балки депутатлар учун ўз фаолиятларига жиддий муносабатда бўлиш кераклигини ёдига туширувчи таклифдир...

